Demak, shaxsda rivojlangan aybdorlik hissi o'rta darajada kishida javobgarlik, mas'uliyat hissini keltirib chiqaradi. Aybdorlikning quyi chegarasi undagi egosentrizm bilan bog'liq.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR


1. Виткин Дж. Женшина и стресс - Спб.: Питер, 1995.
2. Илин Э.П. Эмоции и чувства 2-е изд. – СПб.: Питер, 2008, 783ст.
3. Кочюнас Р. Основы психологического консультирования. М.: Академический проект, 1999.
4. Коротков Э.В. Социальный-психологический анализ вины и стыда как система отношений личности к себе и другому: Автореферат, дисс. Кон. Психология наук: Ростов-на-Дону, 2002, ст. 25.


# МАМЛАКАТИМИЗ ТАРАҚҚИЁТ ЙЎЛИ ВА "ЮКСАЛИШ" ҒОЯСИ АЛОҚАДОРЛИГИ

**Норбутаев Ислом Мусурмонович**

**Денов тадбиркорлик ва педагогика институти ўқитувчиси**

**norbutayev-2011@mail.ru**

**Аннотация:** Ушбу мақолада Мамлакатимиз тараққиёт йўли ва юксалиш ғояси билан алоқадорлиги масалалари назарий-методологик жиҳатдан кўриб чиқилган. Ҳамда соҳа мутахассисларини бу бўйича ёндашувлари таҳлил қилинган. Шунингдек, хулоса қисмида муаллифнинг мавзуга доир фикр-мулоҳазалари келтирилади.

**Калит сўзлар:** миллий ғоя, тизим, элемент, дунёқараш, фикр, мулоҳаза, онг, тафаккур, тараққиёт, ислоҳот, ижтимоий ҳаёт соҳалари.

**КИРИШ**

Мустақил тараққиётимизнинг кейинги йиллари мобайнида республикамиз Президенти Шавкат Мирзиёев раҳбарлигида Ўзбекистон тараққиётининг янги босқичига, миллий юксалиш даврига  қадам қўйилди. Бу борада амалга оширилаётган кенг кўламдаги  ислоҳотлари  туфайли халқимиз ҳаётида талайгина ўзгаришлар кўзга кўринмоқда, одамларнинг дунёқараши, тафаккури ўсиб бормоқда.  Демократик ислоҳотларни янада такомиллаштириш фуқаролик жамиятини ривожлантириш бўйича бир қатор янгича қадрият ва анъаналар шаклланмоқда. Мамлакатимиз  мустақилликка эришгач, бозор иқтисодиётига асосланган ҳуқуқий демократик давлат қуриш, эркин фуқаролик жамиятимустаҳкамлаш бош стратегик мақсад қилиб олинди. Республикамиз мустақиллика эришган  йилларида кўпгина самарали ишлар амалга оширилди. Буларга,  миллий давлатчиликка асосланган давлат қуриш,  унинг суверенитетини мустаҳкамлаш,  ҳуқуқ-тартиботни, хавфсизлик, давлатимиз чегаралари дахлсизлигини, қонун устуворлигини, инсон ҳуқуқ ва эркинликларини, миллатлараро тотувлик ва диний бағрикенглик муҳитини яратиш, халқимизнинг тинч-осуда ҳаёт кечириши, фуқароларимизнинг бунёдкорлик ишларини амалиётга тадбифқ қилиш кабилар шулар жумласига киради.

Аввало таъкидлаш лозимки, мустақиллик йилларида Ўзбекистонда инсон ҳуқуқлари ва эркинликлари устувор бўлган демократик давлат қуриш ва фуқаролик жамияти асосларини шакллантириш борасида улкан ютуқлар қўлга киритилди. Мазкур жараёнда инсонга олий қадрият сифатида муносабатда бўлиш, унинг манфаатларини ислоҳотларнинг асосий мезони тарзида тушуниш муҳим аҳамият касб этди. Ўзбекистон Республикасининг биринчи  Президенти И.А.Каримов «Юксак маънавият — енгилмас куч» асарида алоҳида таъкидлаганидек: «Аслида, ҳар қандай ислоҳотнинг энг муҳим самараси, аввало, халқнинг маънавий-руҳий қарашларидаги янгиланиш жараёнлари, унинг онгу тафаккурининг юксалиши, мамлакатда юз бераётган ўзгаришлар унинг ҳаётига, тақдирига дахлдор бўлганини чуқур ҳис қилиши ва шундан хулоса чиқариши билан белгиланади. Биз амалга ошираётган ислоҳотларимизда ана шундай натижаларга эришиш учун барча ўзгариш ва янгиланишларнинг марказига инсон ва унинг манфаатларини қўйдик. Шунинг учун ҳам, бугунги кунда ана шу жараёнларнинг моҳиятида ислоҳот – ислоҳот учун эмас, аввало, инсон учун, унинг фаровон ҳаёти учун хизмат қилиши керак, деган мақсад мужассам эканини ва унинг амалий ифодасини барча соҳаларда кўриш, кузатиш қийин эмас».

**АДАБИЁТЛАР ТАҲЛИЛИ ВА МЕТОДОЛОГИЯ**

Янги жамият барпо этиш бўйича ислоҳотларни амалга ошириш борасида истиқлол йилларида қўлга киритилган натижаларни сарҳисоб қилишда ҳам Юртбошимиз томонидан асослаб берилганидек, Ўзбекистоннинг мустақил тараққиёт йўлини икки даврга бўлиб ўрганиш мумкин. Яъни, миллий давлатчилик асосларини шакллантириш, тараққиёт модели ва ривожланиш тамойиллари белгилаб олингани билан боғлиқ биринчи галдаги ислоҳот ва ўзгаришларни ўз ичига олган дастлабки босқич – 1991-2000 йиллар мамлакатимизда улкан из қолдирган ҳамда том маънода тарихий аҳамиятга эга бўлган ўтиш давридир. 2001 йилдан кейинги иккинчи босқич – демократик давлат барпо этиш ва фуқаролик жамиятини қуриш борасида амалга оширилаётган туб ўзгаришлар ва улкан бунёдкорлик ишларининг асосий мезонига айланган, фаол ўзгаришлар, ҳаётнинг барча соҳаларни изчил ислоҳ қилишни таъминлашда ғоят муҳим аҳамият касб этган даврдир.

Тарихан қисқа бу давр, бир ўспирин ёшига тенг вақт давомида халқимиз учун иқтисодий, сиёсий ва маънавий соҳаларда бўлгани каби, «Мамлакатимизда демократик ислоҳотларни янада чуқурлаштириш ва фуқаролик жамиятини ривожлантириш Концепцияси» таянадиган истиқлол йиллари мамлакатимиз ва халқимиз учун ҳар томонлама ривожланиш ва юксалиш даври бўлганлигини бугун ҳеч ким инкор этолмайди. Мазкур Концепция учун асос бўлган тараққиёт йўлининг мазмун-моҳиятини ўрганишда, аввало, қуйидагиларга эътибор қаратиш лозим:

Биринчидан, Ўзбекистоннинг мустақиллиги осон ва ўз-ўзидан қўлга киритилмади, балки Юртбошимиз раҳнамолигидаги халқимизнинг собитқадам ва сермашаққат фаолиятининг натижаси бўлди. Шу маънода, истиқлол кимнингдир инъоми эмас, балки кўплаб курашлар, мунтазам ҳамда самарали фаолият асосида қўлга киритилган қонуний натижа, халқимизнинг улкан ютуғидир.

Иккинчидан, бугунги кунда халқаро ҳамжамиятнинг эътирофига кўра, Ўзбекистонда амалга оширилаётган жамият ҳаётини тубдан ислоҳ қилиш, жаҳонда молиявий-иқтисодий инқироз бўлиб турганига қарамай иқтисодий ривожланиш ва ижтимоий ҳаётни эркинлаштириш, жамиятни демократлаштириш ва босқичма-босқич модернизациялаш модели ўзини тўла оқламоқда.

Учинчидан, Ўзбекистонда фаол демократик янгиланишлар ва мамлакатни модернизация қилиш давом этмоқда. Бунда жамиятимизнинг барқарор ривожланиши, ижтимоий-сиёсий ҳаётни, давлат ва жамият қурилишини янада ислоҳ этиш, хусусан Конституцияда белгилаб берилган инсон манфаатлари, эркинлиги ва фаровонлигини тўла таъминлаш, парламентаризм ва кўппартиявийликнинг сиёсий ҳаётда тўлароқ жорий этилиши ғоят муҳим роль ўйнамоқда.

Тўртинчидан, мустақилликнинг илк кунларидан бошлаб мамлакатимизда ижтимоий йўналтирилган бозор иқтисодиётига асосланган очиқ демократик давлат барпо этиш ва фуқаролик жамиятини шакллантиришда амалда ўзини тўла оқлаган ислоҳотларнинг машҳур беш тамойили ишлаб чиқилди ва жорий этилди. Бугунги кунда ижтимоий ҳаётдаги ўзгаришлар, шаҳар ва қишлоқларимизнинг кўркамлашуви, халқимизнинг турмуш тарзи фаровонлашиб бориши ушбу тамойилнинг нақадар тўғри эканлигини исботламоқда.

Бешинчидан, мазкур тамойиллар ммлакатимизни ислоҳ этиш бўйича аниқ мақсад ва вазифаларни белгилаб олиш имконини яратди, дунёда юз бераётган молиявий-

иқтисодий инқирозлар даврида ҳам мамлакатимизнинг барқарор ривожланишига туртки бўлди. Айнан ана шу тамойиллар асосида пайдо бўлган «Ислоҳотлар – ислоҳот учун эмас, аввало инсон учун, унинг манфаатлари учун» деган шиор бугун ҳаммамизнинг онгимиз ва қалбимизга сингиб кетди.

Олтинчидан, мамлакатимизнинг сиёсий ҳаётини янада демократлаштириш, давлат ва жамият қурилишини янада ислоҳ этиш ва янгилашга қаратилган туб ўзгаришларни амалга оширишда миллий қадриятларимиз, урф-одат ва анъаналаримизни сақлашга, халқимизнинг асрлар давомида шаклланган менталитетига ҳурмат билан муносабатда бўлишга катта эътибор қаратилди. Шу билан бирга, ушбу жараёнда миллий қонунчилигимиз ҳамда замонавий халқаро ҳуқуқнинг ўзини оқлаган жаҳон тажрибасини чуқур ўрганиш ва қабул қилиш ҳам давлатимиз фаолиятининг устувор йўналишларидан бири бўлди.

**НАТИЖА**

Миллий ва умумбашарий қадриятлар уйғунлиги тамойилини қўллаб-қувватлаш – миллат маънавий жиҳатдан қайта тикланишининг энг муҳим шартларидан ва уни таъминлаш сиёсатининг зарур вазифаларидан биридир. Ўзбекистон цивилизациялашган демократик ҳамжамиятга киришининг, фуқаролик жамияти ва ҳуқуқий давлат барпо этишнинг ўз моделини асослашда миллий ва умумдемократик қадриятларни, миллатнинг ўзига хос фазилатлари ва умумбаашрий хислатларни моҳирона уйғунлаштириш муҳим роль ўйнайди. Ушбу муаммо мустақил, ҳуқуқий жамиятга ўтиш йилларида алоҳида аҳамият касб этди, негаки, буйруқбозлик-маъмуриятчилик социализми даврида пролетар, яъни синфий тусдаги қадриятларнинг миллий ва умумбашарий қадриятлардан устунлиги тўғрисидаги ғоя барча оммавий тарғибот воситалари томонидан халқ онгига сингдириб келинган эди. Бу ҳам етмаганидек, миллий ва умумбашарий қадриятлар умуман инкор этилар ёки орқага суриб қўйилар эди.

**МУҲОКАМА**

Изланишларимиз натижалари истиқлол йилларида бизнинг мамлакатимизда “Миллий юксалиш” ғоясининг миллий маъно-мазмунини белгилайдиган умуминсоний тамойиллар ва таянч парадигмалар ҳаётимизнинг барча соҳаларида амалга оширилаётган ислоҳотлар ва янгиланишларнинг ҳосиласи сифатида намоён бўлаётгани, ҳаётимиздан ва тафаккуримиздан мустаҳкам ўрин эгаллаб бораётганидан далолат беради.

**ХУЛОСА**

Мамлакатимизда мустақилликнинг илк давридаёқ халқимизнинг тарихий ривожланиш анъаналари, умумэътироф этилган демократик принциплар, қолаверса, мамлакат миллий манфаатларини ўзида ифода этган фуқаролик жамияти, ҳуқуқий давлат ва бозор муносабатларига ўтиш даврининг назарий асослари ишлаб чиқилгани бежиз эмас эди. Ана шунинг учун ҳам янги жамият асосларини шакллантириш жараёни билан боғлиқ умуминсоний демократик қадриятлар фақат халқаро тажрибаларда синовлардан ўтганлиги учунгина эмас, балки ўзбек халқининг миллий манфаатларига мос келганлиги учун ҳам юксалиш йўлидаги ислоҳотлар жараёнларига татбиқ этилди ва ушбу жараён босқичма-босқич амалга оширилди.

## ФОЙДАЛАНИЛГАН АДАБИЁТЛАР

1. Daminov I, Go‘yalar:Ezgulik va yorug‘lik .-Toshkent:Ma’naviyat,2018,32b
2. Jo‘rayev N, Ma’naviyat –odam va olam xaloskori.-Toshkent.Ma’naviyat 2018.-32 b.
3. Ўзбекистон Республикасининг ёшларга оид давлат сиёсати тўғрисидаги қонуни. – Тошкент: Адолат, 2016. – 80 б.
4. *Мирзиёев Ш.М.* Ўзбекистон Республикаси Конституциясининг қабул қилинганининг 24 йиллигига бағишланган тантанали маросимдаги “Қонун устиворлиги ва инсон манфаатларини таъминлаш юрт тараққиёти ва халқ фаровонлигининг гарови” мавзуси маърузасидан. // “Халқ сўзи”, 2016 йил 8 декабрь – № 243 (6678).

## ZAMONAVIY DAVRDA HUQUQIY TA'LIMNING MOHIYATI VA MAQSADINING TAKOMILLASHIB BORISHI

**Allaberganov Karimboy**
**Urganch davlat universiteti o‘qituvchisi**
**sapayev-2017@gmail.com**

**Annotatsiya:** Ushbu maqolada zamonaviy davrda huquqiy ta'limning mohiyati va maqsadining takomillashib borishi masalalari nazariy-metodologik jihatlari o'rganiladi. Shuningdek, huquqiy ta'limning mohiyati nazariy manbalarga tayangan holda tadqiq qilinadi, ahamiyati turli dalillar bilan ko'rsatilib beriladi. Muallif xulosa qismida huquqiy ta'limning maqsadlari takomllashib borishiga doir xulosaviy fikrlarni bildiradi.

**Kalit so'zlar:** huquq, huquiy ta'lim, metodika, didaktika, ta'lim shakllari, huquq ta'limi vazifalari, huquq ta'limi maqsadalri

**KIRISH**

Ta'lim - bu bilimlarni o'zlashtirish, o'qitish, ma'rifat olish jarayoni (Ushakov lug'ati). So'zning keng ma'nosida, ta'lim - bu "shaxsning ongi, fe'l -atvori va jismoniy qobiliyatining shakllanishi jarayoni yoki mahsuloti. Huquqiy ma'noda, ta'lim - bu jamiyat maktablar, kollejlar, universitetlar orqali beriladiga bilimlar majmui va boshqa muassasalar maqsadli ravishda o'z madaniy merosini - to'plangan bilim, qadriyat va ko'nikmalarni avloddan -avlodga [avlodlar o'rtasida] o'tkazishni bildiradigan tushuncha. Ijtimoiy taraqqiyot sharoitida ta'lim, ijtimoiy, madaniy merosni uzatish formatidir.

**ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODOLOGIYA**

Huquqiy ta'lim - ta'lim tizimining eng muhim bo'g'inlaridan biri bo'lib, ta'lim va tarbiya funktsiyalarini birlashtiradi, ko'p yillar davomida o'qituvchilar, faylasuflar, siyosatchilarning diqqat -e'tiborida bo'lgan mavzulardan biridir.

Huquqiy ta'lim - bu maxsus bilimlarni talabalarga berish, ularning ijobiy ijtimoiy tajribani o'zlashtirish va asosiy ijtimoiy kompetensiyalarni rivojlantirishga xizmat qiladigan ko'nikma va malakalarini shakllantirish jarayoni. Bu pedagogik faoliyatning har xil turlarini tashkil etishning murakkab tizimi bo'lib, uning asosi huquqiy, siyosiy va axloqiy ta'lim va tarbiya bo'lib, u ta'lim jarayoni orqali ham, atrof -muhitni demokratik, huquqiy tashkil etish orqali ham amalga oshiriladi.

Huquqiy ta'limning funktsiyalari.

• Falsafiy va madaniy.
• Ta'lim va huquqiy.
• Psixologik rivojlanish.
• Tarbiyaviy va shakllantiruvchi, tuzatuvchi.

Huquqiy ta'lim - bu davlat ta'lim standartiga muvofiq o'quvchilarning kasbiy va huquqiy bilim, ko'nikma va malakalar majmuasini o'zlashtirishini ta'minlaydigan, huquq bilan bog'liq huquqshunoslik sohasidagi mutaxassislarni maqsadli tayyorlash tizimi. Kasbiy ongni shakllantirish va yuridik kadrlarni tayyorlash o'quv jarayonining malakali qurilishini talab qiladi va uni ma'lum bilimlar to'plami va bo'lajak kasbning ko'nikmalarini o'rgatish bilan almashtirmaslik kerak.

**NATIJALAR**

Huquqiy ta'lim jarayonining mohiyati-davlat ta'lim standartiga muvofiq yuridik ta'lim, huquqiy ta'lim va shaxsni rivojlantirish muammolarini hal qilishga qaratilgan ta'lim va tarbiya va o'z-o'zini tarbiyalash jarayonlari majmui. Uning samaradorligi quyidagi sharoitlarda mumkin: jarayonning uzluksizligi, daraja va profilni farqlashga imkon beradigan yagona huquqiy ta'lim siyosati; o'quv jarayoni sub'ektlarining tayyorgarlik darajasiga, uni amaliyotga tatbiq etishning mintaqaviy xususiyatlariga qarab yuridik ta'limning ketma-ketligi va uni o'zgaruvchan modellashtirishdir. "Huquqiy ta'lim

muhiti"- deganda yuridik ta'limga ta'sir koʻrsatadigan va qonun bilan tartibga solinadigan ob'ektiv va sub'ektiv shartlar majmui tushuniladi.

Huquqiy ta'limning asosiy maqsadi - demokratik jamiyatda yashovchi fuqaroni tarbiyalash. Bunday fuqaro ma'lum bilimlarga ega boʻlishi kerak (yuridik, siyosatshunoslik, iqtisodiy va boshqalar); koʻnikmalar (tanqidiy fikrlash, tahlil qilish, hamkorlik qilish), qadriyatlar (inson huquqlarini hurmat qilish, bagʻrikenglik, murosa, qadr -qimmat, fuqarolik ongi va boshqalar), shuningdek, ijtimoiy va siyosiy hayotda ishtirok etish istagidir. Huquqiy ta'lim koʻp bosqichli va uzluksiz boʻlishi kerak. Bu maktabdan boshlanishi va hayot davomida davom etishi kerak. Huquqiy ta'lim, huquqiy bilimlarni targʻib qilish advokatlarning kasbiy faoliyatining ajralmas qismiga aylanishi kerak. Bunga yuridik ta'lim muassasalariga "Huquqiy ta'lim nazariyasi, metodologiyasi va tashkil etilishi" maxsus kursini joriy etish yordam berishi mumkin.

Huquqiy ta'limning eng muhim vazifalaridan biri oʻquvchilarda ijobiy adolat tuygʻusini shakllantirishdir. Yuridik fanlarni oʻqitish, birinchi navbatda, ijobiy tomonlarga qaratilishi kerakligini hisobga olib, talabalarning huquqni ijtimoiy adolatni amalga oshirishning muhim sharti va mexanizmi, shaxs va jamoat huquqlarini himoya qilish vositasi sifatida shakllantirish zarur. Huquqiy ta'lim oʻquvchilarda "adolat", "tenglik", "erkinlik", "qadr -qimmat", "inson huquqlari" toifalari haqidagi tushunchalarni shakllantirish va ularni kundalik hayotda qoʻllash koʻnikmalarini shakllantirishga moʻljallangan[1]. Huquqiy ongning yuqori darajasini shakllantirish barcha yuridik ta'limning markaziy gʻoyasiga aylanishi kerak, chunki bitiruvchining kasbiy darajasi toʻgʻridan -toʻgʻri ushbu muammoning sifatli hal qilinishiga bogʻliq. Boʻlajak huquq ta’limi fani oʻqituvchisi malakasi, boʻlajak kasbga amaliy tayyorligi, professional deformatsiya jarayoni oʻrganilayotgan mavzuda muhim oʻrinda turadi. Huquqiy ongga ega boʻlgan inson huquqiy madaniyat, demokratiya va adolat gʻoyalarining faol tashuvchisi boʻlishga qodir va shuning uchun qonun ustuvorligini mustahkamlash, huquqiy madaniyat va huquqiy madaniyatni oshirish masalalarini muvaffaqiyatli hal etishda ishtirok etishi mumkin. Bugungi rivojlanayotgan tendensiya yuridik texnikumlar va fakultetlarni bitiruvchilar sonining koʻpayishi bilan bogʻliq.

**MUHOKAMA**

Davlat ta'lim siyosatida huquqiy ongning shakllanishi ijtimoiy muhit ta'siri ostida (makro muhit darajasida ham, mikro muhit muhitida ham ishlaydigan sub'ektiv omillar va sub'ektiv omillar) amalga oshirilishini hisobga olish kerak. Huquqqa hurmat munosabati, agar u an'anaga aylanib qolsa, uzoq vaqt davomida oʻzgarmas shaklda, yangiliklarni toʻplab, ijtimoiy taraqqiyot yoʻlida rivojlansa shakllanishi mumkin. Aynan yuridik mexanizmlar, shuningdek, huquqiy boʻlmagan (umumiy ijtimoiy) vositalar va tartibga soluvchilarning oʻzaro ta'sirida, maktab yoshlarining huquqiy ongi darajalari shakllanadi, ular har xil yuridik xatti-harakatlarida namoyon boʻladi.

Oʻtgan asrning 70 -yillarida SS Alekseev yuridik ta'limning uchta asosiy tamoyilini asoslab berdi: oʻqitishning uzluksizligi va murakkabligi; umumiy va maxsus tayyorgarlikning kombinatsiyasi; oʻqitishda nazariy va amaliy tamoyillarning kombinatsiyasi haqida fikr bildiradi[2]. Bu roʻyxat quyidagi tamoyillar bilan toʻldirilishi kerak: oʻqitishning ta'lim va rivojlanish bilan kombinatsiyasi, fanlararo aloqalarni qoʻllash, an'anaviy va faol oʻqitish usullarining ilmiy asoslangan birikmasi. Shu bilan birga, bu tamoyillarni ta'lim standartida mustahkamlabgina qolmay, balki uning barcha qoidalarida izchillik bilan amalga oshirish zarur.

Huquqiy ta'lim mazmuni advokat modelining jamlangan ifodasidir va jamiyat talab qiladigan mutaxassislarni tayyorlashni ta'minlashi kerak[3].

**XULOSA**

Xulosa qilib aytganda zamonaviy davrda huquqiy ta'limning mohiyati va maqsadining takomillashib borishi pedagogic fanlar turkumigakiradigan huquq fanlarini oʻqitish metodikasida muhim ahamiyatga ega boʻlib, zamonaviy talablardarajasidagi kadrlarniyetishtirish va takomillashtirish uni maqsadlarini rivojlantirishga sabab boʻladi.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR

1. Кропанева Е.М. Теория и методика обучения праву. Учебное пособие. - Екатеринбург. С. 37 - 41.
2. Алексеев С.С. Введение в юридическую специальность. - М.: Юрид. лит., 1976. С. 73.
3. Курлаева Е.И. Юридическое образование и формирование профессионального сознания юристов: автореферат диссертации на соискание ученой степени кандидата юридических наук. 12.00.01 - Теория и история права и государства; История правовых учений / Е.И. Курлаева. - М., 2005.- С 26.

# FUQAROLARNING HUQUQLARINI HIMOYA QILISHNING O`ZIGA HOS JIHATLARI

O`ktamova Shohida Odilbek qizi

O`zbekiston Respublikasi IIV Akademiyasi 3 – bosqich kursanti

zamira.atamuratova7@gmail.com

**Annotatsiya:** Ushbu maqolada fuqarolarning huquqlarini himoya qilishning o`ziga hos jihatlari ahamiyati masalalari nazariy-metoddologik jihatlari o‘rganiladi. Shuningdek, fuqarolarning huquqlarini himoya qilishning jamiyat uchun ahamiyati turli dalillar bilan ko‘rsatilib beriladi. Muallif xulosa qismida usullarni ishlatishning natijadorligini ta’minlashga doir taklif va xulosalarni ilgari suradi.

**Kalit so‘zlar**: fuqaro, fuqaro huquqi, ijtimoiy huquqlar, iqtisodiy huquqlar, siyosiy huquqlar, oilaviy munosabatlar, ijtimoiy rollar, psixologik tekshirish.

**KIRISH**

Konstitutsiyaviy huquqda shaxsning huquqiy maqomi masalasi markaziy masalalardandir. O‘zbekiston Konstitutsiyasida shaxsning huquqiy maqomiga taalluqli yetarli darajada normalar mavjud. Shaxs huquqiy maqomining qanday bo‘lishiga, eng avvalo, Konstitutsiyaning 13-moddasidagi qoidalar ta’sir etadi. Bu shaxsning huquqiy holatini belgilashda bosh prinsipdir. Unga asosan, inson, uning erkinligi, sha’ni, qadr-qimmati va boshqa daxlsiz huquqlari oliy qadriyat hisoblanadi. Inson va shaxs tushunchalari asosan bir ma’noni berishini nazarda tutsak, bu qoida insonga ham taalluqlidir.

Shaxsning huquqiy maqomi deganda, shaxsning huquqlari, erkinliklari, burchlari yig‘indisi tushuniladi. Har bir jamiyatda shaxs bilan davlat o‘rtasida o‘rnatilgan munosabat shaxsning huquqiy maqomiga ta’sir qilsa, boshqa tomondan shaxsning huquqiy maqomi davlat munosabatiga ta’sir qiladi. Shaxsning huquqiy holati masalasida uning konstitutsiyaviy huquq va erkinliklari hamda burchlari darajasi, miqdori muhim rol o‘ynaydi. Shuningdek, shaxsning huquqiy holatini aniqlashda fuqarolik masalasi alohida ahamiyatga ega.

**ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODOLOGIYA**

Bu masalalar O‘zbekiston Konstitutsiyasida yetarlicha tartibga solingan. Shaxsning huquqiy holati Konstitutsiyaning V bobi (Umumiy qoidalar) 18-moddasida quyidagicha belgilangan: “O‘zbekiston Respublikasida barcha fuqarolar bir xil huquq va erkinliklarga ega bo‘lib, jinsi, irqi, millati, tili, dini, ijtimoiy kelib chiqishi, e’tiqodi, shaxsiy va ijtimoiy mavqeyidan qat`iy nazar qonun oldida tengdirlar” Bu shaxsning (birinchi navbatda, shaxs fuqarodir) mavqeyini, tengligini ta’minlovchi asosiy huquqiy normadir. Bu yerda shaxsning tengligiga qonun oldidagi tenglik sifatida qaralmoqda. Har bir kishining qonun oldidagi tengligi adolat prinsipining o‘zagidir. Shaxsning qonun oldida tengligiga hech qanday holat (bu holatlar Konstitutsiyada sanab o‘tilgan) ta’sir qila olmaydi[1].

*Fuqarolik* - Konstitutsiyaviy institut. Uning asoslari Konstitutsiyada belgilangan. Konstitutsiyaning VI bobi “Fuqarolik” deb nomlangan. O‘zbekiston Respublikasining butun hududida yagona fuqarolik o‘rnatiladi.

O‘zbekiston Respublikasining fuqaroligi, unga qanday asoslarda ega bo‘lganlikdan qat`iy nazar, hamma uchun tengdir. Qoraqalpog‘iston Respublikasining fuqarosi ayni vaqtda O‘zbekiston Respublikasining fuqarosi hisoblanadi” (Konstitutsiyaning 21-moddasi). Shu moddada fuqarolikka ega bo‘lish va uni yo‘qotish asoslari hamda tartibi qonun bilan belgilanadi, deb ko‘rsatilgan. Shunga asosan, O‘zbekistonda fuqarolik masalalari “O‘zbekiston Respublikasining “fuqaroligi to‘g‘risida”gi[2] 1992-yil 2-iyul Qonuni bilan tartibga solinadi. Qonunning 1-moddasida fuqarolikning huquqiy tushunchasi berilgan bo‘lib, unga asosan, - O‘zbekiston Respublikasining Fuqaroligi shaxs bilan davlatning

doimiy siyosiy-huquqiy aloqasini belgilaydi, bu aloqalar uiarning o'zaro huquqlari va burchlarida ifodalanadi[2].

**NATIJALAR**

Demak, fuqarolik shaxsning davlatga huquqiy mansubligi va uning natijasida fuqaro - shaxs bilan davlat o'rtasida ma'lum munosabat, o'zaro huquq va burchlar vujudga keladi. O'zbekistonda yakka fuqarolik o'rnatilgan, yakka fuqarolikning siyosiy ahamiyati ham katta. Fuqarolik shaxs bilan davlat o'rtasida siyosiy munosabatlarni vujudga keltiradi.

Fuqarolik natijasida shaxs ma'lum huquq va erkinliklarga ega bo'libgina qolmay, ma'lum burchlarga ham ega bo'ladi. Natijada shaxsning davlat oldidagi mas'uliyati oshadi. Ma'lum mamlakatlarda yashovchi hamma kishilar, albatta, fuqaro deb qaralmasligi kerak, mamlakatda yashovchilar aholi bo'lishi mumkin. Aholi tarkibiga fuqaroligi bo'lmagan shaxslar hamda chet el fuqarolari ham kiradi. Ularning huquqiy holatida sezilarli tafovutlar mavjud. Shaxsning ma'lum davlatda yashashining o'zigina uni fuqaro deb hisoblashga asos bo lmaydi, shaxs fuqaro bo'lishi uchun shaxs bilan davlat o'rtasida alohida munosabatlar mavjud bo'lishi kerak.

Fuqarolik davlat bilan shaxs munosabatlarining alohida tartibda amalga oshishini taminlaydi. Umumiy asosda davlat qonun yo'li bilan kim shu davlatning fuqarosi hisoblanishini, fuqarolikka ega bo'lish, uni yoqotish asoslari va tartibini belgilab qo'yadi. Har bir shaxsning fuqaroligi alohida hujjatlar bilan rasmiylashtiriladi. O'zbekistonda bunday hujjat shaxslarning pasportidir. Fuqarolik shaxs bilan davlatning barqaror munosabatlarini vujudga keltiradi.

Fuqaro va davlat munosabatlarini belgilashda xalqaro huquq normalari ham e'tirof etiladi. O'zbekistonda fuqarolikni quyidagicha xarakterlash mumkin. O'zbekistonda yakka fuqarolik e'tirof etilgan. Konstitutsiya va qonunda bu mustahkamlangan. O'zbekiston fuqarolari O'zbekiston fuqaroligidan chiqmasdan turib boshqa mamlakatlarning fuqaroligini qabul qilishi mumkin emas va aksincha.

**MUHOKAMA**

Demokratik mamlakatimizda har bir kishi o'zining sha'ni, qadr-qimmati, obro'sining buzilishiga olib keluvchi xatti-harakatlardan himoyalanish huquqiga ega. Kishilarning sha'ni, obro'sini himoya qiluvchi tegishli vositalar bo`lib, ular orasida sud alohida muhim rol o'ynaydi. Har bir kishi o'zining sha'ni obro'sini himoya qilishni so'rab sudga murojaat qilish huquqiga ega. Insonning sha'ni, obro'siga turmush sharoitida, xizmat vazifasini bajarish jarayonida putur yetishi mumkin. Shunday hollarda ular sudga murojaat qilishlari mumkin. Sud ishni ko'rib, inson shani, obrosining buzilishi hollarini aniqlasa, tegishli choralar koradi. Bunday choralar natijasida aybdorlarga turli jazolar berilishi, zarar ma`naviy va moddiy tomondan qoplanishi mumkin. Ko'pincha inson sha`ni, obro siga tuhmat natijasida zarar keltiriladi. Ko'ra olmaslik hasad kabilar ham inson sha'ni, obro'siga tajovuzni tug'diradi.

Jamiyat bir jamoa hisoblanib, uning a'zolari umumiy manfaati, unda yashash qoidalariga amal qilish zarurligi bilan birga, har bir kishi o'z hayotini qonun doirasida o'zicha tashkil qilishi mumkin. Shuning uchun har bir shaxsning shaxsiy hayotiga aralashish taqiqlanadi. Har bir kishining normal hayot kechirishida turar joyi muhim

rol o‘ynaydi. Turar joy - insonlarning asosiy hayot makoni. Kishilarning turar joyi daxlsizdir. Bu degani hech kimning turar joyiga uning roziligisiz kirish, tintuv o‘tkazish, biror narsani olib ketish mumkin emas. Qonun xavfsizlikni ta’minlash, jinoyatlarning oldini olish yoki unga qarshi kurashish uchun turar joylarga kirish, tintuv o‘tkazishga ruxsat beradi va qanday hollarda, kimning ruxsati bilan shunday harakatlarni sodir etish tartibini belgilab qo‘yadi[3].

Qonunga asosan, zarurat bo‘lganda, prokurorning sanksiyasi (roziligi) bilangina, kishilarning turar joyiga kirish, tintuv o‘tkazish mumkin. Xuddi shuningdek, hech kimning yozishmalari, telefonda so‘zlashuvlari oshkora qilinishiga yo‘l qo‘yilmaydi. Hech kim yozishma, telegrammalarni o‘qishga, telefonda so‘zlashuvlarni eshitishga haqli emas. Chunki, bu narsalar har bir alohida shaxsning shaxsiy hayotiga taalluqlidir.

Huquq va erkinliklar masalasida, eng muhimi, Konstitutsiyada belgilangan huquq va erkinliklarni kafolatlash, ya’ni amalga oshishini ta’minlashdir. Buning uchun mukammal tizim yaratilishi kerak. Huquq va erkinliklarning kafolatlari Konstitutsiyada belgilangan huquq va erkinliklarni ta’minlashni nazarda tutuvchi huquq normalari va maxsus mexanizmdan iborat bo‘ladi. Huquqiy normalar mavjud bo‘lsa-da, ularning amalga oshishini ta’minlovchi mexanizm bo‘lmasa, huquq va erkinliklar qog‘ozda qolib ketaveradi.

Huquq va erkinliklarni ta’minlash masalasi jamiyatni rivojlantirishdagi ustuvor vazifa deb qaralishi, inson huquqlari va erkinliklarini so‘zda yoki qog‘ozda emas, amaliy hayotda joriy qilish zarurligi haqidagi Prezidentimiz fikrlari' huquq va erkinliklarni ta’minlash muhim masala ekanligini ko‘rsatadi.

Xulosa qilib aytganda, O‘zbekistonda har bir shaxsning bilim olish huquqini ta’minlash maqsadida mukammal ta’lim tizimi shakllantirildi va takomillashtirilmoqda. Konstitutsiyaning 41-moddasiga asosan: “Har kim bilim olish huquqiga ega. Bepul umumiy ta’lim olish davlat tomonidan kafolatlanadi. Maktab ishlari davlat nazoratidadir”. Har kim bilim olish huquqiga ega ekanligi, mamlakatda yashovchi barcha aholi fuqaroligi, millati, irqi, dini, jinsi va boshqalardan qat`iy nazar shu huquqdan foydalanishini bildiradi. Konstitutsiyada belgilangan bilim olish huquqi O‘zbekiston Respublikasining “Ta’lim to‘g‘risida”gi Qonuni va Kadrlar tayyorlash milliy Dasturi orqali to‘la ta’minlanadi, ro‘yobga chiqadi. Milliy dasturda ta’lim tizimi, uning tarkibiy qismlarining vazifalari, ta’limning uzluksizligi belgilab qo‘yilgan. Ta’limning har bir bosqichi uchun davlat ta’lim standartlari belgilangan. Shu asosda ta’lim muassasalari uchun yo‘nalishlariga mos ravishda o‘quv rejalari tuzilib, shular asosida bilim berish yo‘lga qo‘yilgan.

**XULOSA**

Konstitutsiyada bepul ta’lim olish davlat tomonidan ta’minlanishi belgilangan. Mamlakatimizda boshlang‘ich, umumiy o‘rta ta’lim, akademik litsey va kasb-hunar kollejlarida ta’lim bepul bo‘lib, barcha xarajatlar davlat hisobidan ta’minlanadi. Oliy ma’lumot olishda (bakalavr va magistratura) bepul ta’lim bilan to‘lov-kontrakt asosida ta’lim olish qo‘shib olib boriladi. Ya’ni, oliy o‘quv yurtlariga qabul qilinadigan talabalar belgilangan kvotalar bo‘yicha davlat hisobidan ta’minlash asosida bepul ta’lim oladilar. Bularni kirish sinovlarida yuqori natijaga erishganlar tashkil etadi. Davlat budjeti doirasida aniqlangan miqdor uchun yetarli ball to‘play olmagan talabgorlar orasidan yuqori ko‘rsatkichlarga erishganlari o‘z ixtiyori bilan to‘lov-kontrakt asosida oliy o‘quv yurtiga qabul qilinishi mumkin. To‘lov miqdori davlat tomonidan belgilanadi. To‘lovni talabalar shaxsan yoki ota-

onalari jamg‘armasidan to‘lashi mumkin. Davlat tashkilotlari budjetdan tashqari mablag‘lar hisobidan, nodavlat tashkilotlari esa, o‘z jamg‘armasidan o‘z xodimlarining o‘qishi uchun belgilangan to‘lov summasini to‘lashi mumkin.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR

1. O‘zbekiston Respublikasi Konstitutsiyasiga sharh. - Toshkent.: O‘zbekiston, 1995.127bet.
2. Husanov O.T. “ Konstitutsiyaviy huquq” . Toshkent, 2013
3. Ikramov Sh.T., “Konstitutsiyaviy huquq “ . Toshkent, 2014

# АНГЛИЙСКИМ ЯЗЫК В РАННЕМ ДЕТСТВЕ: УЧИМ АНГЛИЙСКИЙ С ПОМОЩЬЮ ИГР

Бобоева Бахора Уткирбековна

Узбекский государственный университет мировых языков
Факультет: филология и обучение языкам
+998944792141 bakhora.boboyeva@gmail.com

**Аннотация:** Изучение языка даётся не так просто, особенно детям. Вот чтобы заинтересовать их языком нужно создать языковую среду для изучения иностранного языка с помощью различных игр.

**Ключевые слова**: иностранный язык, методы, распределение по колонкам, находчивость, заинтересованность.

Изучение иностранного языка сложно для взрослого человека так и для детей: новые слова, правила, грамматика, написание слов, но разное произношение… В этом и сложность языка. Но дети-замечательные ученики, если заинтересовать ребёнка английским.

Вот поэтому чтоб привлечь внимание детей к изучению иностранного языка нужно придумывать разные игры, задания, связанные с их любимым предметом или же занятием. Давайте рассмотрим игры и новые методы для запоминания английских слов вместе с детьми!

К примеру, один из самых любимых игр ребят- это «Стульчики», не так ли? С помощью этой же игры вы можете с одной стороны, привлечь внимание ребёнка к языку, а с другой стороны, ребенку будет легко изучить слова и повторить их с помощью игры.

**И так игра «Chairs»**

Ставим стулья по кругу, стульев на 1 меньше, чем участников. Объявляется тема, например, «Fruits», учитель называет различные слова на данную тему, дети обходят стулья по кругу, как только называют слово из другой темы (конечно же, знакомое слово, из изученного ранее, например, «Vegetables»), дети быстро занимают стулья. Кто не успел, тот вместе с одним стулом уходит из круга и т.д.

**Рассказываем про любимые и нелюбимые продукты:**

**1-метод:** Детям раздаём белые листы и просим их нарисовать и раскрасить любой фрукт, овощ или же продукт, который им нравится. Как мы знаем, детям очень нравится раскраски, и поэтому использование этого метода очень полезен. Даём им 15 минут, а потом собираем готовые рисунки и ставим их в центр парты.




Рисунок-1.

Берём карточки, в которых указаны “I like” (Мне нравится), “I don’t like” (Мне не нравится). (Рисунок-1)

Затем один участник выбирает фрукт, который они нарисовали, и задаёт вопрос другому участнику- Любит ли он это? А тот участник берет таблицу и если же ему этот фрукт нравится показывает ту часть таблицы, где указан “I like” (Мне нравится), а если ему не нравится показывает “I don’t like” (Мне не нравится) и отвечает на вопрос.

**2-метод**: Распечатываем карточки с фруктами (можно и овощи, и продукты), разрезаем все и формируем 2 колонки «I like» и «I don`t like» - «Мне нравится» и «Мне не нравится» соответственно.

Начинаем распределять продукты по колонкам. Затем по очереди просим их назвать все фрукты (можно и овощи, и продукты), которые они любят и которые им не нравятся:

I like cake - Мне нравится торт.

I don`t like lemon - Мне не нравится лимон.

**Учим алфавит с помощью метода «Дождик»**

Очень интересная игра для изучения алфавита. С помощью капель дождя, с одной стороны, детям будет легко изучить все буквы алфавита, а с другой стороны, это поможет им улучшить находчивость, искав капли с буквами.(Рисунок-2)



Рисунок-2.

**Метод «Математика с цветами на английском».**

Это упражнение понравится детям, которые уже знакомы с таблицей умножения и тем, кто хорошо знает название цветов на английском. Вспоминаем таблицу умножения, решаем примеры, повторяем цвета на английском и раскрашиваем картинки. (Рисунок-3)

Это задание поможет повторить оба предмета — математику и английский — за один раз.




Рисунок-3.

**Вырезаем, наклеиваем и учим слова.**

Ещё одна интересная игра, путём которого вы можете привлечь внимание ребёнка, который вообще не интересуется английским языком.

Распечатываем листы и раздаём детям, затем разрезаем все указанные предметы для тоже чтобы выполнить задание. Раскрашиваем и наклеиваем их в нужном порядке. Например, bed (кровать) - туда где написан «bedroom» (спальная), toothpaste (зубная паста)-в «bathroom» (ванная). Это поможет ребятам выучить и повторить нужные слова, которые мы часто используем.(Рисунок-4)







Рисунок-4.

## ИСПОЛЬЗОВАННАЯ ЛИТЕРАТУРА:

1. «20 tips on how to teach a child English as a Second language» twinkl.co.in
2. «Английский для детей и начинающих»
3. «Как заинтересовать ребенка в изучении языка». 2021 endlex.ru